DOI: https://doi.org/10.37547/supsci-ojp-05-03-89 Pages: 763-769

Oriental Journal of Philology



ORIENTAL JOURNAL OF PHILOLOGY

journal homepage:
http://www.supportscience.uz/index.php/ojp/about



# THE REPRESENTATION OF MA'ANI SCIENCE IN QAZWINI'S TALKHIS AL-MIFTAH

***Buzakhro M. Begmatova***
*Associate Professor, PhD in Law*
*Department of Arabic Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Email: buzahro73y@mail.ru*
*Uzbekistan, Tashkent*

***Humoyun G. Sulaymonov***
*Master's Student at the Higher School of Arab Studies*
*Tashkent State University of Oriental Studies*
*Uzbekistan, Tashkent*

## ABOUT ARTICLE

**Key words:** Qazwini, Talkhis al-Miftah, Ilm al-Ma'ani, rhetoric, Arabic linguistics, isnad, musnad, musnad ilayh, qasr, insha, fasl and wasl, ijaz, itnab, musawat, modern linguistics, comparative analysis.

**Received:** 06.03.25
**Accepted:** 08.03.25
**Published:** 10.03.25

**Abstract:** This article examines the representation of Ma'ani science in Qazwini's Talkhis al-Miftah and its role in Arabic rhetoric. It provides an analysis of the fundamental components and key concepts of Ilm al-Ma'ani, comparing them with Uzbek grammar. Furthermore, the study explores the influence of Qazwini's work on the development of Arabic linguistics and rhetoric.

# QAZVINIYNING "TALXISUL MIFTAH" ASARIDA MAONIY ILMINING YORITILISHI

***Buzahro M. Begmatova***
*Dotsent, Yuridik fanlar bo'yicha falsafa doktori (PhD)*
*Arabshunoslik oliy maktabi*
*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*Email: buzahro73y@mail.ru*
*O'zbekiston, Toshkent*

***Humoyun G'. Sulaymonov***
*Arabshunoslik oliy maktabi magistranti*

*Toshkent davlat sharqshunoslik universiteti*
*O'zbekiston, Toshkent*

## MAQOLA HAQIDA

**Kalit so'zlar** Qazviniy, Talxisul-miftah, ilmul-maoniy, balog'at, arab tilshunosligi, isnod, musnad, musnad ilayh, qasr, insho, fasl va vasl, iyjoz, itnob, musovot, zamonaviy tilshunoslik, qiyosiy tahlil.

**Annotatsiya:** Ushbu maqolada Qazviniyning Talxisul-miftah asarida maoniy ilmining yoritilishi va uning arab balog'at ilmidagi o'rnini tahlil qilinadi. Unda ilmul-maoniyning asosiy tarkibiy qismlari, asosiy tushunchalari va ularning o'zbek tili grammatikasi bilan qiyosiy tahlili amalga oshirilgan. Shuningdek, Qazviniy asarining arab tilshunosligi va balog'at ilmi taraqqiyotiga ta'siri ham ilmiy asosda yoritiladi.

# ОСВЕЩЕНИЕ НАУКИ МААНИ В ТРУДЕ КАЗВИНИ «ТАЛХИСУЛ-МИФТАХ»

***Бузахро М. Бегматова***
*Доцент, доктор философии (PhD) в области права*
*Высшая школа арабистики*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Email: buzahro73y@mail.ru*
*Узбекистан, Ташкент*

***Хумоюн Г. Сулейманов***
*Магистрант Высшей школы арабских исследований*
*Ташкентский государственный университет востоковедения*
*Узбекистан, Ташкент*

## О СТАТЬЕ

**Ключевые слова:** Казвини, Талхисул-Мифтах, наука маани, риторика, арабское языкознание, иснад, муснад, муснад илайх, каср, инша, фасл и васл, иджаз, итнаб, мусават, современная лингвистика, сравнительный анализ.

**Аннотация:** В данной статье рассматривается освещение науки маани в труде Казвини «Талхисул-Мифтах» и ее роль в арабской риторике. В работе анализируются основные компоненты и ключевые понятия науки маани, а также их сравнительный анализ с грамматикой узбекского языка. Кроме того, исследуется влияние труда Казвини на развитие арабского языкознания и риторики.

**Kirish.** Arab tili dunyoning eng boy va mukammal tillaridan biri sifatida o'ziga xos balog'at va fasohat xususiyatlariga ega. Balog'at ilmi arab tili grammatikasida yetakchi fanlardan biri hisoblanadi va Qur'oni Karim, hadislar hamda adabiyotlarni chuqurroq anglashda katta rol o'ynaydi. Ushbu fan arab tilining boyligini va uning mantiqiy tarkibiy qismlarini tushunishda muhim vositadir. Bu sohada buyuk olimlar tomonidan yozilgan asarlar orasida Xotib al-Qazviniyning "Talxisul-Miftah" asari alohida o'rin tutadi. Ushbu maqola mazkur asar

doirasida ilm al-maoniyning mohiyatini, grammatik ahamiyatini va uning zamonaviy tadqiqotlardagi o‘rnini tahlil qilishga bag‘ishlangan.

**Adabiyotlar tahlili va metodologiya.** Mazkur maqolani yozishda asosiy manba bo‘lgan Qazviniyning Talxisul-Miftah asari va mavzuga doir bir qator muhim manbalarga tayanildi, jumladan, as-Sakkokiyning Miftah al-Ulum asari ushbu ilmiy an’anaga asos bo‘lib, keyinchalik Qazviniy tomonidan ixcham va tartibli shaklda qayta ishlangan. Shuningdek, as-Suyutiy (1445–1505)ning Muṭarradāt fī ‘ilm al-balāgha, Ibn al-Athir (1160–1233)ning al-Mathal as-Sā’ir fī adab al-kātib wa ash-shā‘ir, va al-Xatib al-Qazviniy (d. 1338)ning al-Idah fī ‘ulūm al-balāgha asarlari arab balog‘atining rivojlanishi va Talxisul-Miftahning ilmiy ahamiyatini yoritishda muhim manbalar hisoblanadi.

Zamonaviy tadqiqotlar qatorida Taha Husayn, Ahmad Matlub va Ibrohim Anis kabi olimlarning asarlari arab balog‘ati hamda Talxisul-Miftahning zamonaviy lingvistika va uslubiyatdagi o‘rnini ochib berishga xizmat qiladi. Xususan, Ahmad Matlubning Mu‘jam mustalāḥāt al-balāgha asari Qazviniy tomonidan ishlatilgan terminlarning izohli lug‘atini taqdim etadi.

Ushbu tadqiqot materiallari tavsifiy, qiyosiy va komponentli tahlil metodlari asosida o‘rganildi. Tavsifiy tahlil usuli orqali Talxisul-Miftahdagi asosiy termin va tushunchalar ochib berildi, qiyosiy tahlil yordamida asarning boshqa klassik manbalar bilan bog‘liqligi ko‘rsatildi, komponentli tahlil orqali esa maoniy ilmining tarkibiy qismlari hamda ularning zamonaviy tilshunoslikdagi o‘rni baholandi.

**Natijalar.** Arab tilida balog‘at va fasohat tushunchalari muhim o‘rin tutadi. "Balog‘at" nutqning holatga muvofiq bo‘lishini anglatadi, "fasohat" esa so‘zlarning ravon va tushunarli bo‘lishiga ishora qiladi. Balog‘at ikki asosiy shartni o‘z ichiga oladi: gapning fasohatli bo‘lishi va vaziyatga mos kelishi. Fasohat esa so‘zlar, gaplar va nutqning aniqligi uchun talab qilinadigan shartlarni o‘zida mujassam etadi.

Arab tilida jumla tuzilishining muhim tarkibiy qismlaridan biri musnad (مُسْنَد) va musnad ilayhi (مُسْنَدٌ إِلَيْهِ) hisoblanadi. (Al-Jurjani, 1954, p. 30). Ushbu tushunchalar jumlaning to‘liq va aniq ma’nosini shakllantirishda muhim ahamiyat kasb etadi.

Musnad – bu jumladagi kesim (predikat) bo‘lib, biror harakat yoki holatni ifodalaydi. Musnad, o‘zbek tilidagi kesimga to‘g‘ri keladi. Musnad, u haqida gapirilayotgan predmet yoki shaxsning xabari yoki holatini bildiradi. Musnad quyidagi shakllarda bo‘lishi mumkin:

Ot-kesim: "زيدٌ مجتهدٌ" (Zayd tirishqoqdir).

Fe‘l-kesim: "حضرَ زيدٌ" (Zayd hozir bo‘ldi).

Ismi fe‘l: "آمين" (ijobat qil).

Musnad ilayhi – bu jumladagi ega (subyekt) bo‘lib, musnadning nishoni yoki amalni bajaruvchi shaxs yoki predmetni bildiradi. O‘zbek tilida bu egaga to‘g‘ri keladi. Musnad ilayhi, jumlani to‘liq qilish va uning ma’nosini aniqlash uchun zarur bo‘lgan bo‘lakdir. Musnad ilayhi turli shakllarda bo‘lishi mumkin:

Mubtado: "الْعِلْمُ نَافِعٌ" (Ilm foydalidir).

Fo‘il (fe‘l egasi): "جاءَ الطالبُ" (Talaba keldi).

Noibi fo‘il: "المكتوبُ كُتبَ" (Maktub yozildi).

Isnod (الإسناد) – bu musnad va musnad ilayhi o‘rtasidagi bog‘lanish, ya’ni predikativlik (kesimning egaga bog‘lanishi)ni bildiradi. Isnod orqali, egadan kesimga ma’no o‘tkaziladi va jumlaning to‘liq ma’nosi shakllanadi. (Az-Zamakhshari, 1972, p. 50).

Arab tilida isnodning quyidagi turlari mavjud:

Ibtidoiy: Eshituvchi ma’lumotdan birinchi marotaba xabardor bo‘lsa, xabar ta’kidsiz shaklda keltiriladi. Masalan, "سافر محمد" (Muhammad safar qildi).

Bu yerda eshituvchi Muhammadning safar qilganini yangilik sifatida qabul qiladi.

Talabiy: Agar eshituvchi xabarni eshitganda ikkilanish holatiga tushib qolsa, xabarni ta’kid bilan etkazish zarur. Masalan, "قد سافر محمد" (Muhammad safar qilganligini albatta ta’kidlash).

Inkoriy: Eshituvchi ma’lumotni inkor qiladi va so‘zlovchi ta’kidni oshiradi. Masalan, "والله قد سافر محمد" (Allohga qasamki, Muhammad safar qildi). (Al-Jurjani, 1954, p. 60).

Musnad va musnad ilayhi, arab balog‘atining ma’nosini yanada aniqroq va ta’sirli qilish uchun ishlatiladi. Bu ikki element o‘rtasidagi nisbat, so‘zlarni tanlash va jumlani tuzish jarayonida balog‘at fanining o‘ziga xos o‘rin tutadi. Musnadning har bir turi, shuningdek, musnad ilayhining o‘ziga xos funksiyalari va ularning bir-biriga nisbatan qanday ishlashini bilish, arab tilida yozish va gapirishda yanada mukammal ifodalanish imkonini beradi.

Qasr (القصْر): Qasr – bu biror mazmunni boshqa bir mazmundan ajratib, unga xos qilish usulidir. Bu usul so‘zning ta’sirchanligini oshirib, uning ma’nosini kuchaytiradi. Qasr so‘zining lug‘aviy ma’nosi "chegaralash" yoki "kattaroq ma’noni boshqa narsalardan ustun qo‘yish"dir. Fe’l va boshqa gap qismlari orqali qasr ishlatish jumlani ta’sirchan va maqsadga muvofiq qilishda qo‘l keladi "إِنَّمَا قَامَ زَيْدٌ" (Faqat Zayd turdi). Bu jumlada "إِنَّمَا" (faqat) so‘zi "Zayd"ni boshqa kishilardan ajratib, unga xoslashtiradi. (As-Sakkaki, 1987, p. 72).

Fe’l – gapning asosiy elementi bo‘lib, harakatni yoki holatni ifodalaydi. Fe’lga bog‘langan bo‘laklar, yani muta’llaqotlar esa gapning boshqa qismlari (ona tilimizdagi ikkinch darajali bo‘laklar)ni tashkil etadi, jumladan:

Maf’ul mutlaq. Bu fe’lning kuchaytiruvchisi bo‘lib, gapdagi harakatni yanada ta’kidlashga yordam beradi. Maf’ul mutlaq, fe’lni o‘zining naturasi yoki qayerdan sodir bo‘layotganligini yanada aniqroq qilish uchun ishlatiladi. "مَشَى زَيْدٌ مَشْيًا" (Zayd tez yurdi). Bu yerda "مَشْيًا" (tez

yurdi) so‘zi fe’lni kuchaytirib, harakatning qanday sodir bo‘layotganligini ta’kidlaydi. (Az-Zamakhshari, 1972, p. 90).

Hol, harakatning qanday amalga oshirilayotganligini, ya'ni uning holatini ko‘rsatadi. Bu gapda fe’lning qo‘shimcha tavsifi bo‘lib, fe’lning qanday holatda sodir bo‘lishini bildiradi. "جَاءَ زَيْدٌ جَالِسًا" (Zayd o‘tirgan holda keldi). Bu yerda "جَالِسًا" (o‘tirgan holda) so‘zi Zaydning harakati, ya'ni kelishining holatini ifodalaydi. (Al-Jurjani, 1954, p. 95).

Insho, arab tilida "paydo qilmoq" ma'nosini anglatadi. U, asosan, gapda rost yoki yo‘lg‘on deb bo‘lmaydigan jumlalarni ifodalash uchun ishlatiladi. Insho ikki qismdan iborat bo‘lib, birinchi qismi talab ma’nosiga ega bo‘lgan istak, so‘roq, buyruq, qaytariq va undovlar, ikkinchi qismi esa talab ma’nosiga ega bo‘lmagan maqtov, yomonlov, qasam va taajjubga dalolat qiladigan fe'llar va qasamlardir.

Istak (التمني): Biror narsa haqida xohish yoki orzu ifodalash. Istak amalga oshishi mumkin bo‘lgan yoki bo‘lmagan narsalar uchun bo‘lishi mumkin.ألا ليت الشباب يعود(O, qani edi yoshlik qaytib kelsa.) Bu yerda yoshlikni qaytarish xohlanadi, ammo bu amalga oshishi mumkin emas.

So‘roq (الإستفهام): No‘malum bo‘lgan narsani bilishga bo‘lgan talab. So‘roq jumlalari bir necha shakllarda keladi:

هل(mi?), أ (mi?), ما (nima?), من (kim?), أين (qayer?) va boshqalar.

متى جئت إلى المدرسة؟ (Qachon maktabga kelding?)

Buyruq (الأمر): Tinglovchidan ishni bajarishni talab qilish. Buyruq jumlasi iltimos, tahdid, hurmat kabi ma'nolarga ega bo‘lishi mumkin. Masalan:

أعطني الكتاب يا ولد (Ey bola, menga kitobni ber.)

Qaytariq (النهي): Eshituvchiga biror ishni qilmaslikni buyurish. Masalan:

لا تكتب (Yozma.)

Undov (النداء): So‘zlovchini chaqirish yoki undash. Masalan: أدعو (Chaqaraman), يا (Ey). Masalan:

يا محمد (Ey Muhammad).

Jumlalarini bir-biriga bog‘lashda fasl (الفصل) va vasl (الوصل) tushunchalari mavjud.

Fasl: Ikkinchi jumlani bog‘lovchisiz keltirish, ya'ni alohida va o‘zaro bog‘lanmagan holda. (Al-Jurjani, 1954, p. 120).

Misol: ادرس البلاغة، إنها مفيدة (Balog‘atni o‘rgan, albatta unda foyda bor.)

Vasl: Jumlalarni bog‘lash uchun و (va) qo‘llash. (As-Sakkaki, 1987, p. 130).

Misol: محمد مجتهد و خالد مهمل (Muhammad tirishqoq va Xolid e'tiborsizdir.)

Jumlalarning o‘ziga xos sintaktik qoidalari mavjud. Jumlalarni و orqali bog‘lashning uchta asosiy turi mavjud:

Mukammal bog‘lanish (كمال الإتصال): Ikki jumla ma'nolar jihatidan bir-biriga to‘liq mos keladi. Masalan:

فَوَسْوَسَ إِلَيْهِ ٱلشَّيْطَٰنُ (Shayton uni vasvasa qildi.)

To‘liq bog‘lanishga o‘xshash (شبه كمال الإتصال): Ikkinchi jumla birinchisiga bog‘lanishiga o‘xshash, lekin ular o‘rtasida ba'zi farqlar bo‘lishi mumkin. Misol:زعم العواذل أنني في غمرة (G‘iybatchilar meni qiyinchilikda deb o‘ylarlar.)

Butunlay turli-xil jumlalar (كمال الإنقطاع): Birinchi jumla insho, ikkinchisi esa xabar bo‘lishi mumkin. Misol: و قال رائدهم أرسوا نزاولها (Ularning yo‘l boshchisi aytdi: To‘xtab turinglar.)

Aralash turdagi bog‘lanish (شبه كمال الإنقطاع): Birinchi va ikkinchi jumlalar orasida ularning ma'nosiga ta'sir qiladigan uchinchi jumla mavjud. Misol: تظن سلمى أنني أبغى بها (Salmo mendan boshqani istaydi deb gumon qilyapti.)

Insho jumlalarida iyjoz (الإيجاز), itnob (الإطناب) va musovot (المساوة) kabi uslublar ham qo‘llaniladi.

Iyjoz: Ko‘p ma’noni kam so‘zlar bilan ifodalash. Masalan, زيد بن عمرو (Zayd ibn Amr) deb qisqa tarzda tanishtirish. (Az-Zamakhshari, 1972, p. 140).

Itnob: Ma'noni ifodalash uchun so‘zlarni ko‘paytirish, ya'ni gapni cho‘zish. Masalan: أنا زيد بن عمرو أنا زيد بن عمرو (Men Zayd ibn Amr, men Zayd ibn Amr). (Al-Hashimi, 1998, p. 150).

Musovot: Ma'noni uning miqdoriga mos ravishda ifodalash. Masalan: أنا زيد بن عمرو (Men Zayd ibn Amr) deb oddiy va qisqa tarzda tanishtirish. (As-Sakkaki, 1987, p. 160).

**Xulosa.** Arab tilida balog‘at va fasohat tushunchalari nutqning ta’sirchanligi va aniq ifodalanishini ta’minlovchi asosiy tamoyillardan hisoblanadi. Musnad va musnad ilayhi, isnod va qasr, fasl va vasl, shuningdek, insho va xabar uslublari arab tilidagi nutq tuzilishini aniqlashda muhim rol o‘ynaydi. Ushbu elementlar nafaqat tildagi grammatik bog‘liqlikni tushunishda, balki matnning semantik jihatdan boy va aniq bo‘lishida ham katta ahamiyatga ega.

Balog‘at tamoyillari orqali arab tilidagi nutqning mantiqiy va ta’sirchan tuzilishini tahlil qilish mumkin. Ijoz, itnob va musovot kabi uslublar esa fikrni ixcham yoki kengaytirilgan shaklda ifodalash imkoniyatini beradi. Ushbu tamoyillar nafaqat adabiy matnlar, balki zamonaviy lingvistika va kommunikatsiya samaradorligini oshirish uchun ham dolzarbdir.

Arab tilidagi nutqiy balog‘at nafaqat lingvistik aniqlikni ta’minlaydi, balki tinglovchi yoki o‘quvchi ongiga ta’sir ko‘rsatishning samarali vositasi bo‘lib xizmat qiladi. Shu sababli, balog‘at qoidalarini chuqur o‘rganish nafaqat tilshunoslar, balki arab tilida aniq va ravon nutq so‘zlamoqchi bo‘lgan har bir kishi uchun muhim ahamiyatga ega.

**Foydalanilgan adabiyotlar ro`yxati:**

1. Ibrohimov N., Yusupov M. Arabic Grammar. Vol. 1. – Tashkent: Uzbekistan National Encyclopedia State Scientific Publishing House, 1997. – 453 pages.
2. An-Na'im Arabic-Uzbek Dictionary. – Tashkent: A. Qodiriy, 2003. – 986 pages.
3. Muhammad ibn Abdurrahman al-Qazwini. Talkhis al-Miftah. – Tashkent: Qamar-Media, 2020. – 323 pages.
4. Ahmad Hoshimi. Jawahir al-Balagha. – Beirut: Maktabat al-Asriyya, 2005. – 408 pages.
5. Jalal al-Din Khatib al-Qazwini. Talkhis al-Miftah. – Istanbul: Ismailaga, 2019. – 312 pages.
6. Jalal al-Din Khatib al-Qazwini. Al-Iydah. – Beirut: Dar al-Kutub al-Ilmiyya, 2003. – 415 pages.
7. Hifni Nasif, Muhammad Diyab, Mustafa Tumum, Sultan Muhammad. Durus al-Balagha. – Istanbul: Dar al-Kutub al-Arabiyya, 2022. – 234 pages.
8. Ibn Shihna al-Hanafi. Miat al-Ma'ani wa al-Bayan. Commentary by Dr. Muhammad Nasif. Place and date of publication not provided.